اور بیاسی ایم ایم توپوں کی نذر ہوگئیں۔

13 جولائی

☆صوبہ پکتیا کے ضلع شواک میں سٹوکنڈو نامی علاقے میں سیکیورٹی اہلکاروں کے کاروان پر حملہ کیا گیا۔جس میں تیرہ گاڑیاں تباہ، گیارہ اہلکار ہلاک اور تیرہ زخمی ہوئے۔

☆صوبہ ہلمند میں ضلع گریشک کے پائے کیلی کے علاقے میں افغان فوجی اور صلیبی فوجی مرکز پر مجاہدین نے اچانک حملہ کر دیا، جس کے نتیجے میں آٹھ جارح درندے موقع پر جہنّم واصل ہوئے، جبکہ تین شدید زخمی ہوئے۔اس کامیاب کارروائی کے بعد مجاہدین بخیر و عافیت اپنے مراکز تک پہنچ گئے۔

☆صوبہ بغلان میں الفتح آپریشن کے سلسلے میں مجاہدین نے ضلع دوشی کے کرو علاقے میں ٹینکوں پر مشتمل امریکی گشتی پارٹی پر حملہ کیا، جس کے نتیجے میں آٹھ فوجی موقع پر ہلاک جبکہ گیارہ زخمی ہوگئے۔

☆صوبہ ہرات میں مجاہدینِ امارتِ اسلامیہ نے جارح افواج کے مرکز پر دو میزائیل داغے، جو اپنے ہدف پر لگے، اطلاعات کے مطابق اس سے دشمن کو بھاری جانی نقصان کا سامنا کرنا پڑا، اس کے ساتھ ساتھ دس صلیبی فوجی بھی ہلاک و زخمی ہوئے۔

14 جولائی

☆ضلع سیورئی کے قریب بدین گاؤں سے فوجی کاروان گزر رہا تھا کہ بارودی سرنگوں کی زد میں آ گیا۔ گیاوہ فوجی جہنّم کی طرف روانہ ہوگئے۔

☆صوبہ قندھار میں الفتح آپریشن کے سلسلے میں مجاہدین نے شاندار حکمتِ عملی کا مظاہرہ کرتے ہوئے 43 صلیبی و کٹھ پتلی ادارے کے فوجیوں کو فنا کے گھاٹ اُتار دیا۔تفصیلات کے مطابق پانچ سرفروش فدائی مجاہدین جو ہلکے، بھاری ہتھیاروں سے لیس اور بارودی جیکٹیں زیبِ تن کیے ہوئے، شہر کے مغربی حصّے میرویس مینہ کے علاقے قندھار، ہرات قومی شاہراہ پر واقع جندرما ہاؤس میں داخل ہوئے۔ پہلے فدائی نے مرکزی دروازے پر حملہ کر کے تمام رکاوٹوں کو دور کیا۔جبکہ باقی چار فدائی مجاہدین نے عمارت میں داخل ہوکر وہاں موجود صلیبی و ملکی فوجوں، اکیڈمی کے ٹرینروں اور ساتھ ہی غیر ملکی مشاورین پر گولیوں کی باچھاڑ کر دی۔کارروائی کے اختتام میں چار مجاہدین بخیر و عافیت نکل آئے۔جبکہ ایک فدائی مجاہد بھائی نے جامِ شہادت نوش کیا۔

☆صوبہ پکتیا میں ضلع شواک کے سٹوکنڈو نامی علاقے میں سیکورٹی فورسز کی گاڑیوں پر مشتمل کاروان پر حملہ کیا گیا۔جس میں تعمیراتی کمپنی کی سرف گاڑیوں راکٹوں کی خوارک بنیں۔ساتھ میں گیارہ سیکورٹی اہلکار بھی ہلاک، جبکہ تیرہ زخمی ہوئے۔

15 جولائی

☆ضلع اسمار میں رات قریباً ۹ بجے امریکی فوجی گشت پر تھے جب مجاہدین کے ساتھ ایک جھڑپ میں چھ امریکی فوجی خون میں نہا گئے۔دو ٹینک تباہ اور اتنے ہی فوجی زخمی ہوئے۔ایک اور کارروائی کے نتیجے میں مزید تین امریکی فوجی خاک و خون میں نہا گئے۔

☆پنجوائی ضلع میں مجاہدین نے راکٹ حملوں میں آٹھ مرتد فوجی مارے گئے۔

☆☆☆☆☆

## 16 جون 2010ء تا 15 جولائی 2010ء

| | | | |
|---|---|---|---|
| فدائی حملے: | 5 عملیات میں 6 فدائین نے شہادت پیش کی | گاڑیاں تباہ: | 115 |
| مراکز، چیک پوسٹوں پر حملے: | 47 | ریموٹ کنٹرول، بارودی سرنگ: | 169 |
| ٹینک، بکتر بند تباہ: | 110 | میزائل، راکٹ، مارٹر حملے: | 32 |
| کمین: | 74 | جاسوس طیارے تباہ: | 1 |
| آئل ٹینکر، ٹرک تباہ: | 36 | ہیلی کاپٹر و طیارے تباہ: | 4 |
| مرتد افغان فوجی ہلاک: | 584 | صلیبی فوجی مردار: | 714 |
| سپلائی لائن پر حملے: | 36 | | |

نوائے افغان جہاد کو انٹرنیٹ پر درج ذیل ویب سائٹس پر ملاحظہ کیجیے۔

www.nawaiafghan.blogspot.com

www.jamiahafsaforum.com. www.muwahhideen.tk

www.ribatmedia.tk, www.ansar1.info

# غیرت مند قبائل کی سرزمین سے

عبدالرب ظہیر

**تحریک طالبان کا داتا دربار حملوں سے اظہار لاتعلقی**

تحریک طالبان پاکستان نے داتا دربار حملوں سے لاتعلقی ظاہر کرتے ہوئے ان واقعات کو غیر ملکی ایجنسیوں کی سازش قرار دیا ہے۔تحریک طالبان پاکستان کے ترجمان محترم اعظم طارق صاحب نے کہا کہ طالبان داتا دربار پر ہونے والے حملوں کے ذمہ دار نہیں، ہم اس ظالمانہ کارروائی کی مذمت کرتے ہیں۔انہوں نے کہا کہ ہمارا ہدف بالکل واضح ہے، ہم عوامی مقامات پر حملے نہیں کرتے بلکہ ہمارا نشانہ صرف پولیس، فوج اور دیگر سیکورٹی اداروں کا عملہ ہوتا ہے۔انہوں نے کہا کہ ان حملوں میں امریکی خفیہ ایجنسی بلیک واٹر ملوث ہے۔

**طالبان کا صحافیوں کی مانیٹرنگ کے لیے اتھارتی قائم کرنے کا اعلان**

طالبان نے صحافیوں کی مانیٹرنگ کے لیے میڈیا ریگولیٹری اتھارٹی قائم کرنے کا اعلان کر دیا۔جس کا مقصد میڈیا پر اسلام سے متعلّق غلط بیانات کا اجرا روکنا ہے۔طالبان کے ترجمان محمد عمر کی جانب سے صحافیوں کو بھیجی گئی ایک ای میل میں کہا گیا ہے کہ طالبان کا میڈیا ریگولیٹری اتھارٹی کے قیام پر کام جاری ہے جو آئندہ چند دنوں میں کام شروع کر دے گی۔اتھارٹی کے قیام کا فیصلہ میڈیا کی جانب سے طالبان کے اس بیان کو اجاگر کرنے میں ناکامی کے ردعمل کے طور پر کیا گیا جس میں انہوں نے لاہور میں داتا دربار پر حملوں سے لاتعلقی کا اظہار کیا تھا۔انہوں نے کہا کہ اس اتھارٹی کے قیام کا اہم مقصد میڈیا کی نگرانی کرنا ہے تاکہ اسلام اور اسلامی نظریات سے متعلّق غلط بیان جاری نہ ہوں۔انہوں نے کہا کہ اگر کسی نے طالبان کی جانب سے دی جانے والی میڈیا گائیڈ لائنز کی خلاف ورزی کی تو پہلی دفعہ اسے جرمانہ کیا جائے گا جبکہ دوسری بار خلاف ورزی کی صورت میں ازخود نوٹس لیتے ہوئے اسے قتل کر دیا جائے گا۔انہوں نے مزید کہا کہ اس سلسلے میں صحافیوں سے تجاویز بھی مانگی ہیں اور یہ یقین دہانی کرائی گئی ہے کہ طالبان کی جانب سے ان کے سوالات کے جواب دیے جائیں گے۔انہوں نے کہا کہ صحافی حکومت اور انٹیلی جنس ایجنسیوں کے اتحادی کے طور پر کام کر رہے ہیں۔

**حکومتی بیان جھوٹے ہیں، فوج قبائلی علاقوں میں پھنس چکی ہے: حفیظ اللہ**

وانا پریس کلب کے سابق صدر اور سینئر صحافی حفیظ اللہ وزیر نے کہا ہے کہ قبائلی علاقوں میں سیکورٹی فورسز کو طالبان کی طرف سے شدید مشکلات کا سامنا ہے۔کئی سیکورٹی اہل کار روزانہ اپنی جانوں سے ہاتھ دھو بیٹھتے ہیں۔کراچی پریس کلب میں پریس کانفرنس سے خطاب کرتے ہوئے انہوں نے کہا کہ امریکہ افغانستان اور پاکستانی فوج وزیرستان میں پھنس چکی ہے۔حکومتی بیانات جھوٹ پر مبنی ہیں، قبائلی علاقوں میں گوریلا جنگ کا آغاز ہو چکا ہے۔انہوں نے کہا کہ آپریشن راہ نجات ناکام ہو چکا ہے، حکومتی بیانات جھوٹ کا پلندہ ہیں۔انہوں نے شمالی وزیرستان میں طالبان کی جانب سے ۴۵ روزہ فوجی نقل و حرکت پر کرفیو کی خبر کی تصدیق کرتے ہوئے کہا کہ یہ بات بالکل درست ہے۔

۱۸ جون: مہمند ایجنسی کے علاقوں نسکوشاہ، رجب چائنا گدر اور سرکو میں فوج کے ساتھ مجاہدین کی جھڑپیں۔سرکاری ذرائع کے مطابق ۱۰ فوجی ہلاک اور ۱۳ زخمی ہو گئے

نوشہرہ کے علاقے بدرشی میں پولیس اہل کار ظاہر شاہ کے گھر کو بارود سے اڑا دیا گیا۔

۱۹ جون: مہمند ایجنسی میں شونگڑی پوسٹ پر طالبان کا حملہ، ۱۶ اہل کار ہلاک

مہمند سے ۴۰ سے زاید فوجی اہل کار مجاہدین نے گرفتار کر لیے تھے جن میں سے ۴ واپس کر دیے گئے اور ۴۳۱ ابھی تک لاپتہ ہیں۔ان میں سے کچھ صوبہ کنڑ میں چلے گئے تھے۔

۲۰ جون: مہمند کی تحصیل بازئی اور اتم کلی میں بارودی سرنگ سرنگ دھماکوں سے ۳ فوجی زخمی ہو گئے جبکہ ایک جاسوس کو گولی مار کر ہلاک کر دیا گیا۔

۲۱ جون: لوئر دیر میں لیوی کی چیک پوسٹ پر مجاہدین نے حملہ کیا۔۲ اہل کار ہلاک اور ۳ زخمی ہو گئے جبکہ چارسدہ میں شب قدر کے علاقے میں پولیس پوسٹ پر حملہ، سرکاری ذرائع کے مطابق ۲ اہل کار زخمی ہو گئے۔

۲۲ جون: لوئر اورکزئی میں مجاہدین کے ساتھ جھڑپوں میں ۴ فوجی حوالدار زمان، خیر محمد اور کیپٹن ہلاک ہو گئے۔

۲۴ جون: اپر اورکزئی کے علاقے ڈبوری میں ۴ فوجی اہل کار ہلاک اور متعدد زخمی۔

۲۵ جون: خیبر ایجنسی کی تحصیل باڑہ میں فوجی کانوائے پر ریموٹ کنٹرول حملہ، سات اہل کار زخمی جبکہ اورکزئی کے علاقے ڈبوری میں ایک اہل کار ہلاک ہو گیا۔س

پشاور میں منڈی مویشیاں میں دو آئل ٹینکر روز جونیٹو کے لیے جا رہے تھے کو تباہ کر دیا گیا۔

میر علی میں بنوں کے جرگہ کے سربراہ ملک رسول زمان کو ہلاک کر دیا گیا۔

۲۶ جون: اورکزئی کے علاقے انجانی میں ۲ سیکورٹی اہل کار زخمی۔

جنوبی وزیرستان میں بدر کے علاقے میں بارودی سرنگ دھماکے میں کیپٹن قدیر ور سپاہی علی شیر ہلاک ہو گئے۔

۲۷ جون: مہمند ایجنسی کے علاقے کوڈا خیل میں سیکورٹی چیک پوسٹ پر مارٹروں سے حملے۔ایک اہلکار ہلاک، متعدد زخمی۔

۲۸ جون: اورکزئی کے علاقوں سنپا کہ، باکر گھڑی میں متعدد سیکورٹی اہل کار زخمی

باجوڑ کی تحصیل ماموند میں ۴ فوجی ہلاک اور متعدد زخمی۔ہلاک ہونے والوں میں

نائب صوبیدار بشیر احمد، نائیک مدثر، سپاہی احسان اور سپاہی اشرف شامل ہیں۔

پاک افغان شاہراہ پر خیبر ذخہ خیل کے مقام پر نیٹو کے تیل سپلائی کرنے والے آئل ٹینکر K 2168 کو تباہ کر دیا گیا۔

ڈبوری کے علاقے میں کیپٹن سمیت ۱۳ اہلکاروں کو زخمی کر دیا گیا۔

یکم جولائی: اورکزئی کے علاقے سمانا میں سیکورٹی فورسز پر ریموٹ کنٹرول بم حملہ، متعدد زخمی

سرحد کے آئی جی ملک نوید نے کہا کہ ۲۰۰۹ میں ۵۸ جبکہ ۲۰۱۰ میں ۲۰۱ پولیس اہل کاروں نے ’’جام شہادت‘‘ نوش کیا۔

۳ جولائی: متنی میں ۲ سو سے زاید مجاہدین نے ایف سی کے مورچوں پر حملے کر دیے جس میں ۱۳ اہل کار ہلاک، متعدد زخمی اور دو اغوا کر لیے گئے۔

۴ جولائی: باڑہ کے علاقے سپاہ میں سیکورٹی قافلے پر ریموٹ کنٹرول حملے میں ۱۴ اہل کار ہلاک اور ۹ زخمی ہو گئے۔ یہ اہل کار گھر گھر تلاشی کے لیے جارہے تھے۔

اورکزئی کے علاقے اسپین کئی کنڈو میں جھڑپوں میں کئی فوجی زخمی۔

۵ جولائی: میران شاہ بازار میں فوجی قافلے پر حملہ۔

اورکزئی میں مشتی میلہ جانے والے فوجی قافلے پر ریموٹ کنٹرول بم حملہ، ۲ اہل کار نور زادہ اور جمال زخمی

۶ جولائی: لوئر دیر کے علاقے تیمر گرہ میں بلامبٹ سکاؤٹس چھاؤنی پر فدائی حملہ، متعدد ہلاک و زخمی۔

پشاور کے نواحی علاقے متنی میں حسن خیل کے ملک حسن خان کو ہلاک اور صوبیدار دولت، یعقوب کو زخمی کر دیا گیا۔

۹ جولائی: مہمند کی تحصیل صافی کے علاقے چنیاری میں بارودی سرنگ پھٹنے سے اہل کار زخمی

۱۱ جولائی: جنوبی وزیرستان میں پش زیارت کے مقام پر چیک پوسٹ پر حملہ، ۱۳ اہل کار ہلاک جبکہ ۸ زخمی ہو گئے۔

خیبر کے علاقے سورگر کے مقام پر ریموٹ کنٹرول دھماکے میں اہل کار ناصر ہلاک اور متعدد زخمی۔

پشاور میں فقیر آباد کے علاقے میں مہمند کے امبار امن لشکر کے رکن جنرل جان کا گھر بارود سے تباہ کر دیا گیا۔

۱۲ جولائی: میران شاہ میں فوجی قافلے پر ریموٹ کنٹرول بم حملہ۔

۱۳ جولائی: اورکزئی میں سانگھڑا کے علاقے میں بارودی سرنگ سے حوالدار زیاد ہلاک، ۱۴ اہل کار زخمی۔

کوہاٹ کے علاقے خواسی باندہ میں ملک ثواب کے حجرے میں دھماکہ

۱۵ جولائی: مہمند کی تحصیل صافی عسکر آباد میں گشت کے دوران بارودی سرنگ دھماکہ سے متعدد اہل کار زخمی۔

۱۶ جولائی: چارسدہ کے علاقے شب قدر، انگور کورونہ میں پولیس موبائل پر ریموٹ کنٹرول حملے سے ۷ اہل کار زخمی۔

۱۷ جولائی: ضلع ہنگو کے علاقے بگٹو چوک کے قریب پولیس وبائل پر ریموٹ کنٹرول حملے میں ۱۸ اہل کار زخمی۔

گومل ڈیم کو جانے والی فوجی گاڑی الٹ گئی، ۲ فوجی ہلاک اور ۵ زخمی۔

۱۸ جولائی: پارا چنار سے پشاور آنے والی رافضیوں کی ویگن پر حملہ، ۱۸ ہلاک۔ یہ ویگن سیکورٹی قافلے کی حفاظت میں جارہی تھی۔

باجوڑ کی تحصیل خار میں سیکورٹی فورسز کی پوسٹوں پر حملے، لیویز اہل کار زخمی۔

۱۹ جولائی: خیبر کی تحصیل باڑہ میں جانزئی چوکی کے قریب نصب بم سے ۴ سیکورٹی اہل کار زخمی۔

میران شاہ میں دو جاسوسوں کو گولی مار کر ہلاک کر دیا گیا۔

۲۰ جولائی: محسود کے علاقے رزمک کے گاؤں قلندر میں فوجی کانوائے پر مجاہدین کا حملہ متعدد ہلاک و زخمی۔

۲۱ جولائی: مردان میں پنجاب رجمنٹ سنٹر پر فدائی حملہ، متعدد اہل کار ہلاک و زخمی۔

باجوڑ میں فائرنگ سے لیویز اہل کار ہلاک۔

۲۲ جولائی: اورکزئی کے علاقے ڈبوری میں فائرنگ سے ۳ فوجی ہلاک اور ۶ زخمی۔

مہمند کے علاقے بائیزئی میں غنم شاہ کے مقام پر ایف سی پوسٹ پر حملہ، متعدد زخمی۔

ہنگو کے علاقے مشنہ وڑی زرئی اور سرملو کنڈ میں دو گاڑیاں تباہ، ۱۹ اہل کار زخمی۔

۲۴ جولائی: اورکزئی میں ڈبوری میں مجاہدین کی فوج کے ساتھ شدید جنگ، متعدد اہل کار ہلاک، ۱۳ زخمی۔

باجوڑ میں مامون امن کمیٹی کے سربراہ ملک علی سردار خان کو ۲ ساتھیوں سمیت قتل کر دیا گیا۔

۲۰ جون: میران شاہ سے ۲۰ کلومیٹر دور عیسو خیل میں ایک مقامی کمانڈر کے مکان پر دو

## پاکستانی فوج کی مدد سے امریکی میزائل حملے

میزائل داغے گئے، جس میں ۱۳ مجاہدین کی شہادت کی اطلاع ہے۔

۲۷ جون: تحصیل میر علی کے گاؤں مکینہ میں ۲ میزائل حملے، حافظ گل بہادر صاحب کے ۴ ساتھی شہید ہو گئے۔

۲۹ جون: میران شاہ کے قریب ٹول خیل میں مقامی طالبان کے مرکز پر حملہ ۶ مجاہد شہید ہونے کی اطلاع ہے۔

۳۰ جون: وانا کے قریب غواخوا کے مقام پر مولانا حلیم اللہ کے گھر پر ۲ میزائل حملے، شیخ ابوحمزہ فوجی سمیت ۱۰ ساتھیوں کی شہادت کی اطلاع۔

۱۶ جولائی: میران شاہ سے ۴۱ کلومیٹر جنوب میں عمر خیل کے علاقے میں میزائل حملے۔ ۱۴ افراد شہید۔

(بقیہ صفحہ نمبر ۵۶ پر)

# صلیبی جنگ اور ائمۃ الکفر

نوید صدیقی

**القاعدہ یمن اور خطے کے لیے بدستور خطرہ ہے: اوباما**

امریکی صدر اوباما نے دہشت گردی کے خلاف یمن کی حکومت کے اقدامات کو سراہتے ہوئے کہا ہے کہ القاعدہ یمن اور خطے کے لیے بدستور خطرہ ہے۔ یمنی صدر علی عبداللہ سے فون پر گفتگو کرتے ہوئے اوباما نے کہا کہ دہشت گردی کے خلاف یمن کی قربانیاں قابل ستائش ہیں۔

**القاعدہ اور الشباب براعظم افریقہ کو خون میں نہلانا چاہتی ہیں: اوباما**

اوباما نے کہا ہے کہ القاعدہ نے افریقہ کو ہدف بنالیا ہے اور وہ افریقہ کو ایسی جگہ بنانا چاہتے ہیں جہاں معصوموں کو چھوٹے چھوٹے سیاسی مفادات کی بھینٹ چڑھایا جاتا ہو۔ القاعدہ افریقہ کو اپنی نظریاتی جنگ کا میدان بنانے پر تُلی ہوئی ہے۔

*یمن اور صومالیہ ہی نہیں دنیا بھر میں ہر خطے میں صلیبیوں کا چل چلاؤ ہے اور وہ گھبرائے ہوئے ہیں۔ اب اوباما یمن اور صومالیہ کی جہادی تحریکوں سے اپنے خوف کا اظہار کر رہا ہے لیکن افغانستان اور عراق سمیت سبھی مقامات پر وہ مجاہدین سے مات کھائے بیٹھا ہے۔ اب تو خود اُس کے گھر میں آئے روز فیصل شہزاد، عمر فاروق اور حسن نضال ملک اُس کے موت کے پروانے بن کر نمودار ہو رہے ہیں۔*

**پاکستان اہم اتحادی ہے، دونوں ممالک کے تعلقات کو مزید مستحکم کیا جائے گا: ہیلری**

امریکی وزیر خارجہ ہیلری کلنٹن نے پاکستان کے دورے کے دوران میں اپنے وفادار ملازم اشفاق پرویز کیانی سے ملاقات میں کہا کہ ہم دہشت گردی کی جنگ میں پاکستان کی قربانیوں کو سراہتے ہیں اور پاکستان ہمارا بہترین اتحادی ہے۔ دونوں ممالک کے تعلقات کو مزید مستحکم کیا جائے گا۔

**کیانی کے ساتھ مل کر علاقائی سلامتی کے لیے بہتر کام کرنے کا متمنی ہوں: پیٹریاس**

افغانستان میں ایساف کے کمانڈر پیٹریاس نے کیانی سے ملاقات کے دوران کہا کہ میں کیانی کے ساتھ مل کر علاقائی سلامتی کے لیے بہتر کام کرنے کا متمنی ہوں۔ حالیہ واقعات پاکستان اور افغانستان کو شورش پسندوں سے درپیش خطرات کی نشان دہی کرتے ہیں۔

*اب امریکی افغانستان کے دہکتے ہوئے میدان میں پاکستانی فوج کو دھکیلنے کی بھرپور کوشش کر رہے ہیں کہ عراق کی طرز پر افغانستان میں بھی افغانی اور پاکستانی فوج کے لاشے گریں اور گورے بچ جائیں۔ اس لیے وہ کیانی کو بوتل میں اتارنے کے لیے اس کی تعریفیں بھی کرتے ہیں اور انھوں نے ہی اب تین سالوں کے لیے اپنی 'ملازمت' کے لیے مزید نوازا ہے۔*

**افغانستان کے قبل از وقت فوج نکالنے سے مغرب غیر محفوظ ہوسکتا ہے: سیکرٹری نیٹو**

نیٹو کے سیکرٹری جنرل راسموسن نے کہا ہے کہ افغانستان سے قبل از وقت فوج نکالنے سے مغرب غیر محفوظ ہوسکتا ہے اور پاکستان عدم استحکام کا شکار ہوسکتا ہے۔ افغانستان سے اتحادی فوج کے انخلا کا ٹائم فریم دینے سے اتحادی فوجوں پر طالبان کے حملے بڑھ سکتے ہیں۔ اگر طالبان کو معلوم ہوجائے کہ ان کے حملوں سے ہماری افغانستان میں حمایت کم ہوسکتی ہے تو وہ حملوں میں اضافہ کردیں گے۔

**طالبان کے خلاف جنگ مزید پیچیدہ ہوتی جارہی ہے: جرمن وزیر دفاع**

جرمنی کے وزیر دفاع کارل تھیوڈور نے کہا ہے کہ طالبان کے خلاف جنگ مزید پیچیدہ ہوتی جارہی ہے۔ صوبہ قندوز میں جرمنی فوجیوں سے خطاب کرتے ہوئے وزیر دفاع نے کہا کہ طالبان نے پیشہ وارانہ حکمتِ عملی اختیار کرلی ہے۔ افغانستان میں ۴۵۲۴ جرمن فوجی نیٹو افواج کے زیر سایہ افغان جنگ میں مصروف ہیں جن کا حوصلہ بڑھانے کے لیے ہر دو ماہ بعد جرمن وزیر خارجہ دورہ کیا کرے گا۔

**امریکی نکتہ نظر سے پاکستان دہشت گردی کا مرکز ہے: ہالبروک**

پاکستان اور افغانستان کے لیے امریکی ایلچی ہالبروک نے کہا ہے کہ پاکستان میں القاعدہ سمیت ۵ دہشت گرد تنظیمیں کام کررہی ہیں اور امریکی نکتہ نظر سے پاکستان دہشت گردی کا مرکز بن گیا ہے۔ ہالبروک نے کہا کہ امریکہ کے پاکستان افغان جنگ کے حوالے سے ایک واضح حکمت عملی موجود نہیں ہے اور امریکہ جنگ جیتنے کے حوالے سے واضح اہداف متعین کرنے میں ناکام رہا ہے۔

**افغانستان میں طالبان دوبارہ سر اٹھا رہے ہیں: ایساف کمانڈر**

جنوبی افغانستان کے ایساف کمانڈر میجر جنرل نک کارٹر نے انٹرویو میں کہا کہ افغانستان میں طالبان منظّم ہوگئے ہیں اور مقامی افغان ہی طالبان کا خاتمہ کرسکیں گے۔ نیٹو فوج کے حالیہ نقصانات کے بعد لڑائی میں اضافہ ہوا ہے اور ہم نے طالبان کو کافی "ٹف ٹائم" دیا ہے۔

*حقیقت یہ ہے کہ افغانستان سمیت دنیا بھر میں 'صلیبی جنگ' لڑنے والے صلیبی یہ جان گئے ہیں کہ اب دنیا میں ذلت ہی ہمارا مقدر ہے اور اگر ہم اپنے تمام اتحادیوں سمیت کسی بھی خطے میں فوجی قوت سمیت باقی نہ رہے تو پھر اُس خطے کو مجاہدین کے غلبے اور شریعت کے قیام سے ہمارے وہاں کے اتحادی نہیں بچا سکتے۔ اے کاش! کہ انہیں یہ معلوم ہوجائے کہ ان کا مقابلہ کسی مخلوق سے نہیں بلکہ اس کائنات کے خالق سے ہے!*

**برطانیہ کو عراق اور افغانستان میں جنگ کی حمایت مہنگی پڑی: ایلیز ابگر**

برطانوی خفیہ ایجنسی ایم آئی فائیو کی سابق سربراہ نے اعتراف کرلیا کہ برطانیہ کو عراق اور افغانستان میں جنگ کی حمایت مہنگی پڑی ہے اور اس کی وجہ سے خود اس کی سرزمین پر دہشت گرد پیدا ہونا شروع ہوگئے ہیں۔

(بقیہ صفحہ نمبر ۵۶ پر)

# اک نظر ادھر بھی!!!

صبغۃ الحق

**نیویارک: ٹائم اسکوائر کیس کے ہیرو فیصل شہزاد کی وصیّت جاری**

العربیہ ٹی وی نے عمر سٹوڈیو کی جانب سے جاری کردہ فیصل شہزاد کی وصیّت نشر کردی جس میں فیصل شہزاد عمامہ میں ملبوس ہیں اور انگریزی بیان میں کہہ رہے ہیں کہ ''میں ٹائم سکوائر کا حملہ مظلوم مسلمانوں کے دلوں کو خوش کرنے کے لیے کر رہا ہوں، جہاد اسلام کا نمایاں رکن ہے اور جہاد ہی کے ذریعے مسلمانوں کو عزت مل سکتی ہے اور اسلام سربلند ہوسکتا ہے۔ جہاد کے بغیر مسلمانوں کو اپنے حقوق اور سرزمینوں کا حصول ناممکن ہے۔ چالیس منٹ پر محیط اس فلم میں کہا گیا کہ افغانستان کے جہاد نے مسلمانوں کو عزت کا راستہ دکھایا ہے۔

**سپریم کورٹ میں شاہد اورکزئی نے آئین کو زمین پر پٹخ دیا**

۲۰ جولائی کو ۱۸ ویں ترمیم کے خلاف درخواستوں پر دلائل کے دوران فری لانس صحافی شاہد اورکزئی نے ایک موقع پر ایک ہاتھ میں قرآن اور دوسرے میں آئین پکڑا اور کہا کہ اگر مجھے ان دونوں میں سے کسی ایک کا انتخاب کرنا پڑا تو میں قرآن کا انتخاب کروں گا اور یہ کہتے ہوئے انہوں نے آئین کو زمین پر پھینک دیا۔ اس پر ججوں نے بے حد برہمی کا اظہار کیا کہ آئین کی توہین پر ہم آپ کو گرفتار کروادیں گے بعد ازاں شاہد اورکزئی نے ان سے معذرت کر لی۔

*اللہ کا شکر ہے کہ مجاہدین کی دعوت اور قربانیوں کے باعث اب یہ شعور عام ہو رہا ہے کہ آئین اور قرآن آپس میں متصادم ہیں اور دارالاسلام میں جو قرآن کی حیثیت ہے وہی جدید دستوری ریاست میں آئین کی حیثیت ہے۔ اس لیے آئین کو زمین پر پٹخ دینا اور قرآن کو سینے سے لگالینا ہی دنیا اور آخرت میں کامیابی کی ضمانت ہے۔*

**گیلانی نے کیانی کو ۳ سال کے لیے ملازمت میں توسیع دے دی۔**

گیلانی نے اپنے ۳ منٹ کے مختصر خطاب میں کیانی کو مزید ۳ سال چیف آف آرمی سٹاف کے عہدے پر توسیع دینے کے فیصلہ کا اعلان کیا۔ کیانی نومبر ۲۰۱۰ میں ساٹھ سال کی عمر کو پہنچنے کے بعد ریٹائر ہو رہا تھا۔

*ہیلری کلنٹن کے حالیہ دورہ پاکستان سے پہلے ہی چہ میگوئیاں شروع ہوگئی تھیں کہ صلیبیوں کے وفادار کیانی کو اُس کے عہدے پر مزید ۳ سال برقرار رکھا جائے گا۔ ہیلری نے آکر امریکی ذہن میں موجود منصوبے کے تحت کیانی کی ملازمت میں توسیع کے امریکی احکامات کو گیلانی کی زبان سے نشر کروایا۔ یاد رہے کہ کیانی کا تعلق اُس قبیلے سے ہے جو نظریاتی طور پر دین بے زار قبیلہ ہے اور کیانی خود منکر حدیث ہے۔ اُسے ملازمت میں توسیع دے کر صلیبیوں نے اس بات کا عملی طور اقرار کیا ہے کہ اس جنگ کی بھٹی کو سلگانے کے لیے کیانی سے بہتر کوئی انتخاب اُن کے پاس نہیں ہے اور فوج میں موجود دیگر تمام جرنیل بھی کیانی کی صلیبیوں سے وفاداری کے آگے پانی بھرتے نظر آتے ہیں۔ یہ سب جرنیلوں، فوجی افسران اور ساری فوج کے لیے سوچنے کا مقام ہے کہ وہ دن رات ڈالروں کے لیے اپنی جان کو قربان کر رہے ہیں لیکن اُن کے آقاؤں کے ہاں اُن کی سرے سے کوئی وقعت نہیں۔*

**نیٹو کو سپلائی کرنے والے واجب القتل ہیں: تحریک طالبان**

تحریک طالبان پاکستان نے نیٹو افواج کے لیے سامان لے جانے والوں اور ان کے ٹرمیلنز کی حفاظت کرنے والوں کو واجب القتل قرار دیتے ہوئے ان کے گھروں کو نشانہ بنانے کی دھمکی دی ہے۔ تحریک طالبان پاکستان نے لنڈی کوتل بازار میں مختلف جگہوں پر پمفلٹ چسپاں کیے ہیں جن پر لکھا ہے کہ جو لوگ یہود اور انگریزوں کی مزدوری کرتے ہیں، ان کے ٹرمیلنز اور سامان کی حفاظت کرتے ہیں اور جو ڈرائیوران کا جنگی سامان اور دیگر سامان پہنچاتے ہیں وہ واجب القتل ہیں۔ ان کے گھروں کو بھی ٹارگٹ کیا جائے گا کیونکہ یہ اللہ، رسول صلی اللہ علیہ وسلم اور تمام مسلمانوں کے دشمن ہیں اور یہ ان کے لیے آخری وارننگ ہے۔ پمفلٹ تحریک طالبان کے پیڈ پر لکھا گیا ہے اور اس پر امیر تحریک طالبان پاکستان حکیم اللہ محسود کا نام، مہر اور دستخط ثبت ہیں۔

**نیٹو کے نام پر اسمگلنگ میں ملوث کسٹم حکام کو شامل تفتیش کرلیا: سہیل احمد**

فیڈرل بورڈ آف ریونیو (ایف بی آر) کے چیئرمین سہیل احمد نے کہا ہے کہ افغانستان میں اتحادی افواج 'ایساف' کے لیے پاکستان کے راستے جانے والے سامان کے نام پر ہونے والے فراڈ کی تحقیقات جاری ہیں، جعل ساز کمپنی کے زیر حراست ملازمین کے انکشاف پر ملوث کسٹم حکام کو بھی شامل تفتیش کرلیا گیا ہے۔ اُس نے کہا کہ ۲۰۰۸ء سے اب تک ایساف کے لیے پاکستان کے راستے ۱۱ ہزار کے لگ بھگ کنٹینرز مختلف سامان لے کر افغانستان گئے تاہم یہ تمام کنٹینرز جعلی نہیں تھے۔ جعلی کنٹینرز کی اصل تعداد کا درست اندازہ لگانے کے لیے ایساف حکام سے رابطے میں ہیں۔

**نیٹو کو سپلائی کے لیے کنٹینرز کی رات کے وقت نقل و حرکت پر پابندی لگادی گئی۔**

ضلع نوشہرہ اور ضلع پشاور میں حکومت نے افغانستان میں نیٹو کو آئل اور دیگر ساز و سامان رسد فراہم کرنے والے ٹینکرز کی رات کے وقت نقل و حرکت پر دفعہ ۱۴۴ کے تحت پابندی عائد کردی ہے۔ پولیس نے نوشہرہ کینٹ میں پابندی کی خلاف ورزی کرنے پر خیبر ایجنسی کے تین قبائلی ڈرائیوروں کو گرفتار کر کے مقدمہ درج کرلیا۔

*حکومت اگر پاکستان بھر میں ہی نیٹو سپلائی کو گزرنے سے روک دے تو یہ ہی اُس کے ملازمین کے لیے بہتر ہے وگرنہ اس ٹینشن میں حکومت اب مستقل مبتلا رہے گی۔ اس سے بچنے کا واحد راستہ اسے بند کرنا ہی ہے۔*

**پابندی والے ممالک میں خواتین نقاب ہٹا سکتی ہیں: سعودی مفتی**

سعودی عرب کے نامور مفتی عوض القرن نے کہا ہے کہ جن ممالک میں خواتین کے حجاب پر پابندی ہے وہاں سعوی خواتین نقاب ہٹا سکتی ہیں۔ یہ فتویٰ فرانس میں مقیم ایک سعودی خاتون کے پوچھے گئے سوال پر دیا گیا۔

*''خود بدلتے نہیں قرآن کو بدل دیتے ہیں'' کے مصداق یہ مفتیان بطن شرعی احکامات*

سے اس طرح کھیلتے ہیں جیسے یہود و نصاریٰ کے احبار و رھبان کھیلا کرتے تھے۔ اگر کفار ان کو مادر زاد برہنہ کر کے رہنے کی اجازت دیں تو یہ اس کام لیے بھی تاویلات گھڑ لیں گے۔

**فیصل آباد میں مسیحی بھائیوں کی ہلاکت کا واقعہ قابل مذمت ہے: الطاف حسین**

ایم کیو ایم (مسیحی قادیانی مومنٹ) کے قائد الطاف حسین نے کہا ہے کہ مسیحی برادری کو غیر محبِّ وطن نہ سمجھا جائے۔ اگر عیسائی برادری کے ساتھ اس طرح کے واقعات کے ردعمل میں غیر مسلم ممالک میں مسلمانوں کے ساتھ بھی ایسے واقعات شروع ہو گئے تو کیا نتائج نکلیں گے؟

*توہین رسالت کے مرتکب دو رذیلوں کی موت پر الطاف کو اس قدر دکھ ہوا ہے کہ جیسے اس کے سگے بھائی کھو گئے ہوں لیکن کیا کریں وہ تو مجبور ہے کہ جس کا کھاتا ہے اُس کا ہی گاتا ہے۔ وہ لندن میں صلیبیوں کی پناہ میں بیٹھا ایسی ہی باتیں کرے گا اور ہر نازک وقت میں امت کے پیٹ میں خنجر گھونپنے کی کوشش ہی میں رہے گا۔ شاید اسے مغرب میں مروۃ الشربینی کی شہادت اور فیس بک کے حالیہ " گستاخانہ مقابلے" کے علاوہ فرانس میں حجاب پر پابندی کا سرے سے کوئی علم ہی نہیں!!!*

**دہشت گردی کے خلاف جنگ پر پاکستان کے سالانہ اخراجات ایک کھرب ڈالر ہیں: شیریں رحمان**

سابق وزیر اطلاعات شیریں رحمان نے اسلام اور مسلمانوں کے خلاف لڑی جانے والی صلیبی جنگ کے حوالے سے حیرت انگیز انکشافات کیے ہیں۔ آئی ایم ایف کی جون ۲۰۱۰ء کو آنے والی رپورٹ کے حوالے سے شیریں نے کہا کہ اس جنگ میں مجموعی اخراجات ۸۰ ارب ڈالرز ہیں جو کہ دفتر خارجہ کے بیان کردہ ۴۳ ارب ڈالرز سے کہیں زیادہ ہیں۔ آئی ایم ایف کے پیپر کا حوالی دیتے ہوئے اُس نے کہا کہ یہ براہ راست اور بالواسطہ اخراجات پاکستان ہی برداشت کر رہا ہے۔ اُس نے مزید کہا کہ آئی ایم ایف کی رپورٹ میں بہت محتاط تخمینہ بیان کیا گیا ہے۔

**ہیلری نے دورے میں پاکستان کے لیے ۶۹ کروڑ ڈالر کے ۳۷ امریکی منصوبوں کا اعلان کیا۔**

ہیلری نے اپنے دورہ پاکستان کے دوران پاکستان کے لیے صحت، تعلیم، توانائی سمیت ۳۷ منصوبوں کے لیے ۶۹ کروڑ ڈالرز کی خطیر رقم کا اعلان کیا۔ اسٹریٹیجک مذاکرات کے بعد وزیر خارجہ شاہ محمود کے ساتھ پریس کانفرنس میں خطاب کرتے ہوئے ہیلری نے یہ اعلان کیا جبکہ شاہ محمود نے کہا کہ امریکہ نے پاکستان کے لیے اپنی امداد ساڑھے سات ارب ڈالر تک تین گنا کی ہے جو کہ کیری لوگر بل کے تحت پانچ سالوں میں دی جائے گی۔

**پاکستان کو برطانیہ ۴ سالوں میں ۶۰ ڈالرز کی امداد دے گا۔**

برطانوی ہائی کمشنر ایڈمن تھامسن نے کہا ہے کہ برطانیہ پاکستان کی مدد سے کبھی بھی منہ نہیں موڑے گا۔ برطانیہ نے آئندہ ۴ سالوں میں پاکستان کو ۶۰ ارب ڈالرز کی امداد کا فیصلہ کیا ہے جبکہ پنجاب میں تعلیم کے فروغ کے لیے ۸۰ ملین پاؤنڈ فراہم کیے جائیں گے۔

*تمام صلیبی، پاکستان کو امداد کی دلدل میں پھنسا کر گذشتہ نو سالوں سے صلیبی دیوی کی بھینٹ چڑھا رہے ہیں اور پاکستانی نظام کے ہر کارے بھی ڈالرز اور پاؤنڈز کی چمک دمک میں آ کر بے دریغ 'کمی سپاہیوں' کو قربان کیے جا رہے ہیں۔ اصل میں تو یہ نظام گذشتہ ڈیڑھ صدی کا تسلسل ہی ہے اور انہی کے آبا نے یہاں جاگیریں وصول کر کے مسلمانوں کی مخبریاں کیں اور انہیں گرفتار کروایا۔ گویا کہ یہ وہی نسلی سانپ ہیں جو مسلمانوں کا خون پی پی کر نسل در نسل سے کفار کی غلامی کر رہے ہیں۔*

**پاکستانی فوج سوات میں ۲۳۸ افراد کے ماورائے عدالت قتل میں ملوث ہے: ہیومن رائٹس واچ**

ہیومن رائٹس واچ نے اپنی ایک رپورٹ میں کہا ہے کہ پاکستانی فوج سوات میں ۲۳۸ افراد کے ماورائے عدالت قتل میں ملوث ہے۔ جب فوج نے سوات کا دوبارہ کنٹرول حاصل کرنے کی کوشش کی تو کئی سو افراد کو ماورائے عدالت قتل کیا گیا۔

*ہیومن رائٹس واچ اگر اپنا نام " بلائنڈ واچ" رکھ لے تو زیادہ بہتر ہے۔ سوات میں کئی سو افراد کو فوج نے آپریشن کے دوران بم باری کر کے شہید کیا۔ گرفتار شدگان کو دورانِ حراست شہید کیا اور سیکڑوں خواتین اور بچوں کو بھی شہید کیا۔ یہ سب کچھ صرف سوات ہی میں نہیں، خطۂ خراسان میں ہر مقام کی یہی داستان ہے۔ لیکن حیرت ہے کہ ہیومن رائٹس واچ کو صرف ۲۳۸ افراد ہی کا معلوم ہو سکا۔ باقیوں کو وہ افراد نہیں سمجھتے یا انہیں نظر نہیں آ سکے؟؟؟*

☆☆☆☆☆

## بقیہ: غیرت مند قبائل کی سرزمین سے

۲۵ جولائی: وانا سے ۳۵ کلومیٹر دور افغان سرحد کے علاقے برمل میں نیزنرائے میں کمانڈر حلیم اللہ کے مرکز پر میزائل حملے، ۱۸ افراد شہید۔

۲۶ جولائی: میران شاہ سے ۴ کلومیٹر دور تپی کے علاقے میں میزائل حملے میں ۴ مجاہدین شہید۔

۲۶ جولائی: محسود کے علاقے شکتوئی میں امیر بیت اللہ محسود شہید کے مکان اور ایک گاڑی پر میزائل حملے میں ۱۴ افراد شہید۔

☆☆☆☆☆

## بقیہ: صلیبی جنگ اور ائمۃ الکفر

لندن میں عراق جنگ کی انکوائری کے سلسلے میں سماعت کے موقع پر ۲۰۰۲ء سے ۲۰۰۷ء تک ایم آئی فائیو کی سربراہ رہنے والی ایلیز اُبلر نے کہا ہے کہ حکومت نے ان کی وارننگز پر کان نہیں دھرا کہ عراق جنگ برطانیہ کے اندر انتہا پسندی کے فروغ کا سبب بنے گی کیونکہ افغانستان اور عراق جنگ میں برطانیہ کے ملوث ہونے کو مسلمان نوجوان نسل نے اسلام کے خلاف جنگ تصور کیا۔

*چمڑی بچانے والے سیانے صلیبی اب اس حقیقت کو پا گئے ہیں کہ امتِ مسلمہ کے خلاف چھیڑی جانے والی جنگ اصل میں ہماری بربادی کی نوید بن کر سامنے آنے لگی ہے اور اس سے چھٹکارا ہی ہمیں چین دے سکتا ہے۔*

☆☆☆☆☆

# قومیتِ اسلام

ان تازہ خداؤں میں بڑا سب سے وطن ہے
جو پیرہن اس کا ہے ، وہ مذہب کا کفن ہے

یہ بت کہ تراشیدۂ تہذیب نوی ہے
غارت گر کاشانۂ دین نبوی ہے

بازو ترا توحید کی قوت سے قوی ہے
اسلام ترا دیس ہے ، تو مصطفوی ہے

نظارۂ دیرینہ زمانے کو دکھا دے
اے مصطفوی خاک میں اس بت کو ملا دے !

ہو قید مقامی تو نتیجہ ہے تباہی
رہ بحر میں آزاد وطن صورت ماہی

ہے ترک وطن سنت محبُوب الٰہی
دے تو بھی نبوت کی صداقت پہ گواہی

گفتار سیاست میں وطن اور ہی کچھ ہے
ارشاد نبوت میں وطن اور ہی کچھ ہے

اقوام میں مخلوق خدا بٹتی ہے اس سے
قومیت اسلام کی جڑ کٹتی ہے اس سے

(علامہ محمد اقبال)

# جو شخص فقط اس لیے لڑے کہ اللہ ہی کا بول بالا رہے بس وہ جہاد فی سبیل اللہ ہے

اللہ تعالیٰ کے وفاداروں کا اللہ تعالیٰ کے باغیوں سے محض اللہ کا باغی ہونے کی وجہ سے لڑنا اور اس کی راہ میں انتہائی جاں بازی اور سرفروشی کا نام جہاد ہے۔ بشرطیکہ وہ جاں بازی اور سرفروشی محض اس لیے ہو کہ اللہ کا بول بالا ہو اور اس کے احکام بے حرمتی سے محفوظ ہو جائیں اور دنیا میں کسی قسم کا نفع مقصود نہ ہو۔ ایسی جاں بازی اور سرفروشی کو شریعت اسلام میں جہاد کہتے ہیں

نشود نصیب دشمن کہ شود ہلاک تیغت

سر دوستاں سلامت کہ تو خنجر آزمائی

اگر مال مقصود ہو یا نام مطلوب ہو یا بلا لحاظ اسلام، قوم و وطن مقصود ہو تو شریعت میں وہ جہاد نہیں بلکہ ایک قسم کی جنگ ہے۔ چنانچہ ابو موسیٰ اشعریؓ سے روایت ہے کہ رسول اللہ صلی اللہ علیہ وسلم سے سوال کیا گیا کہ انسان کبھی اظہار شجاعت کے لیے جنگ کرتا ہے اور کبھی قومی غیرت وحمیت کی بنا پر اور کبھی دنیاوی نمود اور شہرت کے لیے، ان میں سے کون سی جنگ جہاد فی سبیل اللہ کا مصداق ہے تو ارشاد فرمایا:

من قاتل لتكون كلمة الله هي العليا فهو في سبيل الله ''جو شخص فقط اس لیے لڑے کہ اللہ ہی کا بول بالا رہے بس وہ جہاد فی سبیل اللہ ہے''۔

امام بخاریؒ نے صحیح بخاری میں ایک باب منعقد فرمایا، باب لا يقال فلان شهيد یعنی کسی کے متعلق قطعی طور پر یہ نہ کہا جائے کہ فلاں شخص شہید مرا۔ اس لیے کہ نیت اور خاتمہ کا حال کسی کو معلوم نہیں اور اس باب میں ایک واقعہ روایت کیا کہ کسی غزوہ میں نبی کریم صلی اللہ علیہ وسلم کا مشرکین سے مقابلہ ہوا تو قزمان نامی ایک شخص صحابہ کرامؓ کے لشکر میں تھا جو در پردہ منافق تھا، اس نے لڑائی میں مشرکین کا خوب مقابلہ کیا اور کارنمایاں دکھلائے۔ سہل بن سعد ساعدیؓ نے کہا یا رسول اللہ صلی اللہ علیہ وسلم

ما اجزامنا اليوم احد كما اجزا فلان ''آج ہم میں سے کسی نے اتنا کام نہیں کیا جتنا فلاں نے کیا''۔

آنحضرت صلی اللہ علیہ وسلم نے سن کر فرمایا:

اما انه من اهل النار ''آگاہ ہو جائے وہ دوزخی ہے''۔

بالآخر کافروں سے لڑتے لڑتے یہ شخص شدید زخمی ہوا اور زخموں کی تکلیف سے گھبرا کر خودکشی کر لی۔ حافظ عسقلانی اس حدیث کی شرح میں فرماتے ہیں کہ اس حدیث کو ترجمۃ الباب سے مناسبت یہ ہے کہ اس شخص نے اللہ کے لیے قتال نہیں کیا تھا بلکہ قوم کے لیے قومی حمیت کے جوش میں قتال کیا تھا، اس لیے ایسا شخص شہید نہیں کہلایا جا سکتا۔

معلوم ہوا کہ جو شخص نبی صلی اللہ علیہ وسلم کی حمایت میں کافروں سے جنگ بھی کرے مگر خدا کے لیے نہیں بلکہ قوم اور وطن کے لیے جنگ کرے تو ایسا شخص مجاہد اور شہید نہیں کہلایا جا سکتا۔ چہ جائیکہ قومی اور وطنی بھائیوں کے ساتھ ہو کر اسلامی بھائیوں سے لڑنے کے لیے تیار ہو۔ حافظ بدر الدین عینیؒ لکھتے ہیں کہ میدان قتال میں سب سے پہلے یہ شخص یعنی قزمان نکلا اور سب سے پہلے اس نے کافروں پر تیر چلایا اور للکار کر یہ کہا ''اے آل اوس! اپنے حسب نسب یعنی قبیلہ اور قوم کی حفاظت کے لیے قتال کرو''۔ قتادہ بن النعمان صحابی کا جب اس شخص پر گزر ہوا تو اس کی نازک حالت دیکھ کر یہ کہا کہ هنيالك الشهادة ''اے قزمان تجھے شہادت مبارک ہو''۔

قزمان نے یہ کلمہ سن کر جواب دیا:

انی والله ماقاتلت على دين ماقاتلت الا على الحفاظ ''اللہ کی قسم میں نے دین اسلام کے لیے قتال نہیں کیا، میں نے تو فقط قوم اور قبیلہ کی حفاظت کے لیے قتل کیا''۔

صاف مطلب یہ تھا کہ قوم اور وطن کے لیے جنگ کرنے اور اس راہ میں مارے جانے سے آدمی مجاہد اور شہید نہیں بنتا محض اللہ کے لیے جو قتال اللہ کے دشمنوں سے ہو، اس میں مارے جانے سے شہید بنتا ہے۔

اس کے بعد اس شخص نے خودکشی کر لی۔ حضور اکرم صلی اللہ علیہ وسلم نے فرمایا:

ان الله ليؤيد هذا الدين بالرجل الفاجر ''تحقیق اللہ تعالیٰ کبھی کبھی مرد فاجر اور کافر کے ذریعے سے بھی دین کو قوت پہنچا دیتے ہیں''۔

(مولانا محمد ادریس کاندھلوی رحمۃ اللہ علیہ: سیرت مصطفےٰ صلی اللہ علیہ وسلم)